VIKIPEDIYA

# Mariy tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Mariy tili** — fin-ugor tillaridan biri. Rossiya Federatsiyasining Mariy El, Tatariston, Udmurtiston, Boshqirdiston respublikalarida va bir qator Volgaboʻyi viloyatlarida tarqalgan, 600 mingdan ortiq kishi soʻzlashadi. Bir qancha: oʻtloqzor (lugovoy), togʻliq (gorniy), sharqiy, shim.-gʻarbiy laxjalari va 2 xil adabiy tili (oʻtloqzor sharqiy va togʻliqmariy) mavjud. Mariy tilining har ikkala adabiy shakli 19-asrdan boshlab rus alifbosi asosidagi yozuvga, oʻz imlo qoidalariga ega. Mariy tili 8-asrdan turkiy tillar, 13-asrdan rus tili taʼsirida rivojlangan boʻlsada, fin-ugor tillariga xos belgilarni saqlab qolgan. Lahjalarida turli xil unlilar juftligi (a—a, o— o va boshqalar), binobarin, singarmonizm kuzatiladi. Otlarda koʻplikni ifodalovchi bir qancha koʻrsatkichlar bor. Feʼllar 2 xil tuslanadi, hozirgi-kelasi va 6 ta oʻtgan zamon shakllariga, istak va buyruq mayllari shakllariga ega. Soʻz yasalishi suffiksatsiya va soʻz koʻshish usullarida amalga oshadi. Mariy tili haqidagi dastlabki maʼlumotlar 18-asrga ta-allukli, dastlabki grammatikasi 1755 yilda yaratilgan.[1]

## Manbalar

1. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Mariy_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*